Gary S. Daniel

# KANMIZOL

## NAN PEYI GONBOLYEN

**CLASiG**
**Edition**
**January, 1993**

# TABLE OF CONTENTS

## Bonjou
## LA FAMILLE DES PITITE-CAILLE!

Lè-a rive, m'ape di nou bonjou ake tout respè kòd fanmi sosyete ki te ban-m lavi nan mitan Ti Ginen; nan peyi kote ansyen bon nèg lakay te vannen kòlonn blan franse.

Sa fè lontan, kan menm yon bon ti tan, ke m'ape gade, m'ape swiv, epi chèche konnen kote lekriven franse ayisyen-yo ape dirije nou; nou-menm pitit Sòyèt, nou-menm pitit Sara. Sa fè lontan m'ape chèche konnen ki kote Dòktè Konosko-yo ape trennen nou ale.

Si mwen di nou, se pa anyen m'ape fè paske nou tout wè kote yo te ye, epi kote yo mennen nou. E, si nou KALE GRENN JE-NOU tout bon, n'a va wè; epi n'a kapab rete yo, tankou kanpe lwen bloke zombi.

Anpil nan fanmi Konosko sa-yo, lè y'ap kòmanse pran pòz damou an franse pou peyi-a, nou-menm ki pa konnen jan yo maske kè, nou kwaze de bra-nou pou nou kite yo mete kagoul nwa e rouj nan tèt-nou pou yo; ak gro ponyèt, yo lage-n nan tchouboum. Tout moun ki te vle wè, ake fè bèl bagay pou peyi-a, yo te lonje dwèt sou yo kòm kominis, aloske vre makoutis-yo se yo ki te gro kominis. Esplwatis, Kapitalis, Makoutis, Kominis: yo tout san eksepsyon, y'ap defann, tankou yon papa ak yon bon manman defann manje pitit-yo, enterè lakay-yo. Aloske se nou-menm nasyonalis, bon nasyonalis tankou Kolonèl Nòf, tankou ansyen prezidan Rigann nan Etazini, ki pou kanpe tankou palmis, tankou banbou, ak je-nou ouvè, ak brenn-nou, ape travay pou zafè peyi-nou.

Se pou tèt sa m'ape dedye tout vanyan gason, tout kòkenn chenn fanm ki te kanpe, e ki kanpe toujou *zèktègèdèk* pou ledikasyon pitit zantray Sòyèt ak Sara, KANMIZOL NAN PEYI GONBOLYEN; pa sèlman nan lang dominè-yo, men tou nan LANG MANMAN-m-nan.

## MIWA

Ouvè kalbas memwa-ou,
Gade filyè ponyen sèvèl
Pen alo-ou,
Nan miwa soufwans nèg lakay;
PAUVRETE OBLIGE.
Boule gwo jounen
Sanzave twonpè,
Kraze gwo midi
Palè grangou patriòt
Sentaniz peyi Leròp;
PAUVRETE OBLIGE.
Ou-menm ki te kraze rak
Pou mizè chan kann Kouzen Domeng,
Pou lakou grinbak Vwazen Donndòk;
PAUVRETE OBLIGE.
Ou-menm ki pè tounen
Ou-menm k'al vizite
K'ap kritike,
Ouvè kalbas memwa-ou,
Gade filyè ponyen sèvèl
Pen alo-w... pen mayi-w...
Pen doukounou-w
Nan miwa masak nèg lakay,
Wa konprann
NOBLESSE O...!

OH!...eskize-m.
PAUVRETE OBLIGE.

TAMPA, 22 Janvye 1989.

## DIZUIT NOVANB

Lanbi-a kònen, Agwetaroyo
Depi Ziltik jouk nan Kalbas
Jouk nan Ginen,
Nan ti fontenn anba kay pay
Lanbi-a kònen.
Manchèt file
Koupe zangi nan dlo,
Sèpant limyè Delivrans klere
Rache filiè soufrans Nèg.
Nèg nan Ginen
Nèg nan Kanton-n
Neg nan plenn
Nèg seksyon-n, nèg nan bouk,
Nèg mòn.
Nèg vanyan, fanm doubout-yo
Nan Bwa Kayiman te kampe king,
Danse tanmtanm *Adjoboloko*
Senyen kochon kolon blan
Lanbi-a kònen; li kònen, l'konèn.

4 Desanmb 1988, Tampa, Florida.

## SAFE LAPENN

Sa fè lapenn.
Sa fè lapenn pou m'wè
Pitit Soyèt ape dechire
Pitit Sara.
Sa fè lapenn pou m'wè
Pitit Manwèl kouri
Jete sèpant,
Kraze rak lantouray *nago*
Pou y'al viv sou mizè kako.
Wi! Sa fè lapenn!
Sa fè lapèn pou m'wè
Bouki ak Malis pèdi
Kay Donaldòk.
Sa fè lapenn pou m'wè
Zòt ape manje dòb ak woti
Alòske pitit kay
Ape vale bal.
Sa fè lapenn
Sa fè lapenn.
....................
Ban-m yon te kanmizòl.

## SECOUSSES

Toi, l'impalpable,
Incompris naissant qui existe,
Quand te rendras-tu compte,
Que le temps n'est plus propice
A des sommes fortuites et complices
Des mots perdants ni marxistes?
N'écris point la nuit noyée
Mais le jour ensoleillé.
La route est longue
Les composantes, lègères et inertes.
Poètes bourgeois, poètes souffrants Poètes *gran bwa*, poètes crevants; Il est des héros de guerre,
Il est aussi des héros de Parker.
..............................
Une pincée de lumière
Raffole d'espoirs et de joie
Au bord d'une immense terre
Les naufragés d'un convoi.

Port-au-Prince, 1981.

## SOUKOUS

Ou-menm makout
San konprann ne ki egziste
Ki lè wa rann tèt-ou koupab?
Ki lè wa konprann tan-ou pase;
Ou pa kapab, ni ou pa dwe
Kolpòte ak mo Kominis, ak mo Maksis
Sou do pèp la ankò?
Sispann ekri nwasè lannuit nwaye
Men jou solèy klere.
Wout-la long, chaje ak vèmin se vre Men wòch pa lou
Ni yo pa soude sou kò.
Poèt boujwa, poèt ti soufri
Poèt gran bwa, poèt kap kreve
Genyen hero lagè fè
Konsa tou gen hero plim Pakè.
...................................
Yon ti kras limiè,
Nan lizyè yon gran tè k'gran,
Kapab kapote lespwa ake lajwa
Pou nofrage yon gwo konvwa.

Port-au-Prince, 1981.

## LIBERTE

Est-ce sur cette terre ensoleillée
où *boustifaillent* les loups-garou,
les fraîches chairs humaines en plein jour?

Est-ce dans cette nuit argentée
où camouflent les rues ces zombis sournois guettant
le passage d'une suave proie?

Entre ses quatre murs grisâtres,
sur ce dur divan paillassé
où ces menues bêtes blanchâtres
rongent jusqu'aux os les corps moulés?

Est-ce ballader les champs,
condamner les vivants,
piétiner, mépriser les petits
tirailler, déchirer des habits?

Est-ce cette main-mise ferrée
caressant nos belles payasannes caramélisées,
pétrifiant nos sensuels et doux mamelons;
tuant, nourris de sève, nos beaux bourgeons en plein midi!
Est-ce l'avidité de ses boas à venin qui, serpentant nos chemins,

font ingurgiter en passant
a nos pauvres paysants
leurs destructifs poisons
pour mieux déguster leurs plats de salaisons?
sous les yeux d'autrui!
Libertins, Camouflins, Vagabondins ...
        Attention!
car, la colère de nos héros:
Toussaint,
            Dessalines,
                Christophe
                        Pétion
n'épargnera du sabre tranchant
les soi-disant protecteurs de Liberté

Port-au-Prince, 1979.

# ATTENTE

Un soir aux reflets opalins,
Du haut du clocher,
Je l'attendais toujours.                    Un bruit de pas...
Attente,
... Venus! Oh! Vénus... c'est toi!
Regard...corps à corps...
Voyage. Voyage froid... impossible Voyage tiède...
irascible voyage;
Voyage chaud... interminable;
Voyage mortel.
Soit; je voyageais dans un pays,
Où l'on oublie tout,
En jouissant de tout.
Et, sous la chaleur de ses charmes
Je me recueillais dans sa pensée
Méconnaissant moi-même
Tant j'étais tourmenté
Par cette attirance captive
Qui me pousse chaque soir
A l'attendre gaga
Jusqu'à la rosée du matin.

Port-au-Prince, 1979.

## SAIS-TU?

Sais-tu que?
J'ai pour elle
Des vers *demwazèl*
Hachés
Handicapés
Des vers confectionnés.
Pour la suivante
Des vers de servante
Chauffants
Pressants
Des vers nocturnes.
Pour toi
Des vers courtois
Taillés
Mariés
Des vers ciselés.
Viens que je te les dise
Du tréfonds de mon âme éprise;
Toi, *nègès* dont une feuille sèche
A coupée les deux ailes.

Port-au-Prince, Mars 1981.

# ESKE OU KONNEN?

Eske ou konnen ke
Mwen genyen pou Vyèjina
Lavalas vè demwazèl
Tchake
Andikape
Vè ke m'koud.
Pou fanm k'ape fè lesuivan
Lavalas vè Sentaniz
Chofan
Presan
Vè nan fè nwa.
Pou tulututu
Lavalas vè koutwa
Taye, marye
Vè byen sizle.
Vini pou m'di-ou yo
Ak nan fon santiman-mwen;
Ou-menm nègès
Ke yon pwèl fèy sèch
Te koupe de zèl-li.

Port-au-prince, Mars 1981.

## LAI PERDU

Une jeune femme de trente ans a coupé par ses lèvres en cisailles, un chêne mort-né

La jeune femme de trente ans, pour beaucoup l'a débranché d'un coup

La jeune femme de trente ans, bien cachetée en a, dans un four à charbon, brûlé bois séché

Et cette jeune femme de trente ans, surprise n'a eu que des lamelles grises.

## ECLIPSE

T'offrir
Ces roses noircies
Avec un coeur rassis
Ces lilas fanés
Achetés par une main ferrée
Serait pour toujours
Une éclipse d'amour.

Port-au-Prince, Mars 1981.



## LE PEDI

Yon jenn fanm trantan, te koupe nan plenn ak dyòl-li tankou sizo, yon gwo bwadchenn.

Jenn fanm trantan-sa-a, pou bokou
dabranche bwa-sa-a, yon sèl kou.

Jenn fanm trantan-sa-a, vle fè chabon dife nan yon twou pou fou, te boule bwa seche.

E jenn fanm trantan-sa-a, sezi
rekòlte sèlman plòt sann gri.

# KALE GRENN JE OU

A chak nesans, yon lanmò
A chak kè kontan, yon kè sere
A chak vant deboutonnen,
Yon vant makònen
A chak pòch gonfle,
Yon pòch paswa.

Zanmi tande, Chak boyo gen pye-kina-li
Chak zannimo gen rèl-kina-li
Chak krityen gen vwa-kina-li
Tout pye bwa pa leve menm jan
Ni yo pa gen menm gou
Menm si yo pòtre,
Menm si yo sanble.

Zanmi gade, gade byen,
Kale grenn je-ou
Tankou limyè san pwèl,
Tankou wòch Groswòch,
Vire-l, tounen-l
Agòch, adwat,
Douvan, dèyè
Ou va wè...
W'a wè marengwen nan fè nwa

Ti pil, gwo pil
Parazit k'ape souse ti san
Ti sèl, ti sèv
Ake chalimo fèy papay.
W'a wè!

W'a wè krapo bonga sou wòch
Mare figi-l douz ne
K'ape gonfle,
Gonfle, gonfle pete: poo..ou!!!
Zwi.i..i...i!!
Ti mouch, gwo mouch
Poze, vole, ponpe
Chante vonvon...von.

Epi w'a wè, wanga nègès pase
Bèk long, bèk lanfè, bèk lanmò
Lave, netwaye zòtèy griyen
Zòtèy fèmen zòt.
Tèt kalbas, tèt joumou
Tèt bika.
W'a wè.................



# LAJ MIZE

Nan mitan yon twou byen fon
Yon ti vwa t'ape vini an eko
Mizè nwè Gras blanch.
Kondanasyon o !
Sou wout yon asasen
Yon nèg sòt an doremi t'ape krache
San nwè
San rouj
San nèg blan.
Viktwa grio?
Chak jou n'ape tande
Chak jou nou vle santi
Tout kote sove sou pouvwa;
Men tout tan esplwatè nan dòtwa
E..................................
Nan lòt pwent lavi-a,
Nan kat kwen mizè
Nan bounda pèp.

# EPOK NOWEL

Epòk Nowèl
Se fèt-ou
Se fèt-li
Se fèt-nou
Fèt rich, fèt pòv
Moun nwa, moun blan
Se fèt je jòn, Lerouj,
Tiklè ak Danbonbon.
Se fèt-nou tout.
Nan tout Trou Koukou
Nantout Troufoban
Sòt nan sid rive nan nò
Pran nan lwès jouk nan lès
Zetwal file
Limyè klere
Jouk nan mwèl kè.
Ke genyen bè...è!
Ke pa genyen,
Ke genyen glou..ou...ou!
Ke pa genyen,
Nan tout ti kwen
Nan tout ti jwenti
Limyè lajwa Nowèl
Klere, klere
Jouk nan mwèl kè.

Ke genyen kòt..kòt..kòt...!
Ke pa genyen,
Ke genyen kit..kit..kit...!
Ke pa genyen,
Anba tonnèl, anba kay pay
Anba plafon, sou balistrad
Limyè lajwa Nowèl
Klere, klere
Jouk nan mwèl kè.
Sou twa pie dife, sou recho fè
Sou tropigaz, sou chabon bwa
Ke dife limen, ke l'pa limen
Ke chodyè monte, ke l'rete rèd
Nan tout ti kwen
Ti trou ti jwenti
Limyè lajwa Nowèl
Klere, klere
Jouk nan mwèl kè.
Bweson gaye,
Ti vè ronm
Tafia...
Ti grog manch kout,
Manch long
Koule swa nan gagann
Nan tout ti kwen
Ti trou
Ti jwenti fyèl

Limyè lajwa Nowèl
Klere, klere
Jouk nan mwèl kè.
Granmoun, timoun
Rich, pòv, Volè...volè kè
Desann lavil, desann nan bouk
An deyò, plezi gaye
Tout dyakout plen ra djyòl
Ak bon koze nan ti kalbas
Mache, flannen
Nan ravin kè kontan
Dèyè lanmou, lajwa Nowèl
Pou simaye-l san mezire
Kote moun fè mikalaw
Pou lanmou ak lajwa
Ranplase mizè ak lapenn.
Epòk Nowèl
Se fèt-ou, se fèt-li,
Se fèt-nou,
Nan tout Trou Koukou
Nan tout Troufoban
Ke genyen bè, ke pa genyen          Ke genyen
glou..ou, ke pa genyen
Ke chodyè monte, ke l'ret atè
Ke bwèson koule, ke l'pa koule
Zetwal file, lalin klere, solèy leve
Limyè lajwa Nowèl klere,

Klere tètkaleman
Limyè lajwa Nowèl
Dechalbore tout ti mwèl kè.
Lavil, nan bouk, sou gran chimen
Grap moun pwès kon melas
Kole, kole tankou de gouden kalen
Nan sakit machann lèt.
Lari anlyès,
Tèt gridap, ti chandèl, ti balenn
Klere nan tout Trou Koukou, Troufoban
Figi kouzen, frè ayi! zanmi!
Vitrin boutik sòlòkòtò
Bak Tijoslin andimanche
Asefi abiye,... adje!
Koral pete, mizik bouyi.
Minui sonnen bleng! ay! ti mal,
Pye bwa ape valse, ti van ape soufle, lanmè ap kraze yon solo
Zetwal ap simen limyè
Tankou izin elektrik.
Pou sa k'malad
Sa k'nan prizon lèzòm
Sa k'gen je plen chagren
Sa k'gen kò kraze anba kokomakak dezespwa;

Pou sa k'tèlman grangou:
Ti trip ap vale gro trip

Klòch sonnen bleng, *blengendeng*!
Tonton Nwèl bab panyòl
Do-l chaje pase bourik nan plenn
Ak paròl lespwa; paròl kouraj.
Ti jwèt tèt kaka poul nan dyakout-li,
Pou l'simayen lajwa, lanmou *Alaronnbadè*
Depi lantouray gran mezon
Kote gran chabrak ak zotobre fè nich;
Jouk nan mwèl lamizè
Kote menm zonbi
Pa plante bannann ròròt
Retounen Lasalin, Bouklin,
Pele, Lafòsèt.

## ADJE!

Se konsa m'te kontre-w
Se konsa m'te renmen-w:
Pilon! kiyè! asyèt!
Se konsa m'te vle-w
M'te dwe konnen-w
Men ou-menm menm
Ou te wè-m konsa
Avèk tout sa
Men ou te manje-m
Ou te dijere-m!
Kon yon koulèv
Mwen te souse kè-w:
Mabouya, zandolit, kit!
Se konsa n'te ye
Van vante, toubiyon leve
Pousyè anvayi je-m
Ak yon ti dlo
Savon
Sèvyèt
Resèt!
Ou netwaye-l
Se konsa ou te ye ake-m
En Hen!!!...
Ou te renmen-m
Ak tout tikè-w:

Toutrèl
Sotrèl
Swèl!
Se konnen m'te konnen-w
M'te vin renmen-w
Solèy pa te leve
Yon tivan t'ape soufle:
Byen dous
Byen swa
Tou fre!
Lalin t'ape klere-n
Kòt a kòt nou chita
Yon ti paròl pale
Galita tèt anba
Chodyè, asyèt
Kiyè... kraze!
Se konsa m'te wè-w
Se konsa m'te konnen-w
Se konsa m'te vin renmen-w
Men se konsa tou m'ape kite-w
Adje!!!...

Mas, 1979.

## TI BOUJON

Soufrans pa dous se vre
Ah! tout ti trip lannigrit kè
Mare, makònen
Byen di, byen rèd.
Timoun grangou,
Chyen pa souse zo,
Mouch pa vole
Zandolit pa pran gou,
Panzou, pakala, prenn fèpa.

Soufrans pa dous se vre.
Ah! tout ti trip lannigrit kè
Mare, makònen
Byen di, byen rèd.
Dan pouri gen fòs
Sou bannan mi.
Odè-a gaye,
Gen lè se landemil
Ake tout ti sant-li;
Florida, bazilik, sitronnèl.

Soufrans pa dous se vre,
Ah! tout ti trip lannigrit kè
Mare, makònen,
Byen di, byen rèd.

Jijiri pete nan chodyè
Paròl anpil
Kaka rat dèyè bwat;
Plakatap, plakatap: an bourikman
Fyèl pete, dlo vèt soti
Vant anfle, pye fen, kwachyòkò.

Soufrans pa dous se vre,
Ah! tout ti trip lannigrit kè
Mare, makònen
Byen di, byen rèd.
Madan Sara apiye pou l'rele
Kon l'konnen, piti-piti,
Byen fò.
Tout ti vwa fè yon sèl kòn
Souke chofè je pichpich
Fren tèt zòtèy sove ti grangou.

Soufrans pa dous se vre,
Ah! tout ti trip lannigrit kè
Mare, makònen
Byen di, byen rèd.
N'ape boule kon nou konnen,
Machin nan pa'p faleze.
Teledyòl, bouch nan bouch
Yon di lòt:
Tè pa sèk, plant a jwenn ti dlo

Ti boujon va pouse,
Rasin va miltipliye.
Nan tout ti rakwen, Wanganègès
Va vole pasi-pala
Ranmase ti gout pa ti gout
Tout ti dlo dous nan ti kwi
Pou l'grese motè kale nan
Tèt mòn kabrit.
Kannkès byèl lestomak ti soufri pete,
Ti grangou men nan machwè.
Men tou, yon Manwèl va kanpe
Ti lapli, menm yenyen, va tonbe
Tchèrleng a leve, ti kras pa ti kras
Tan-an va chanje.
Tankou Baryè Boutèy, dan-l va griyen
Paske l'pral balonnen,
Boure, gonfle.

Soufrans pa dous se vre, m'!!!
Ake pasyans, kouraj ak lespwa
Ti boujon a demakònen kè.
Ti soufri, ti grangou va kanpe,
Brip!
De men nan tèt, ren annaksyon
Nan lakou yon ti fanm marabou
Tete doubout,
Lè n'pete chaf lasoufrans

Pou tout ti lèzanj vin banbile
Nan lakou Sen Toma.

## Sa N'Fè

Li fè nwa kon lank,
Kon lanfè dèyè simityè.
Je-nou tout kale,
Nou konprann nou wè
Bwat sèkèy lamizè.
Bann tande-n ouvè,
Nou paka sonde
Kout mato bann zonbi
Sou sèkèy malere.

Pèlen zot fè !
Pentire vèvè,
Sida fè kenken.

Efase-l w'a wè
Yoyo jwèt zot fè.
Kondane-n; nou Tinèg
Sa'n fè?
Frè-n ap fouye tè
Antere-n je klè,

Zonbifye losyè pou n'wè
Bout limyè
Ti kras lespwa fè.
Kale sendenden sou falèz

Kalvè nèg blan fè
Men-nou nan machwè-n
Sou chèf diktatè,

Toupi jwèt zot fè.
Yon layo zafè
Vannen bab panyòl
Vòlè fè fòfè

Mare très limyè,
Pou klere demen.
Kenbe kòd banyè
Nan jaden lalwa,
Kalonnen lanfè
Jebede nan fèy
Konplo mwèl kalbas
Kèk nèg, timoun
Zòt kale
Grefe ti boujon
Konesans, viktwa
Pou klere demen.

# NAN PEYI GONBOLYEN

Nan Peyi Gonbolyen
Solèy rele lapli yenyen
Tè glise kon limon
Anba pye kònichon.
Nan Peyi Gonbolyen
Zaboka vèt ap pouri rèk
Manyòk graje kasav anmè
Balans chita kay ti kouzen.
Mare zonbi ak kanpe lwen
Chèz pay fè tonèl pinèz
Nan Peyi Gonbolyen
Vèmin kanpe, sousou alèz.
Lanmò fè lavironn dede
Maleng, java, koumava gwoten
Konbèlann koupe, tenten gaye
Nan Peyi Gonbolyen.

New York, 1982.

# KALE GRENN JE-OU

Twa kout klòch sonnen, se lè pou tout elèv lekòl rantre nan klas. Se te yon lendi, dezièm jou nan mwa davril-la. Tifi tankou ti gason prale komanse yon lòt semèn anba dirèksyon pwofesè Konosko. Kè tout ti lèzanj-yo te kontan paske yonn prale kase ti bwa nan zòrèy lòt; yonn pral rakonte lòt tout ti jwèt, ti lòbèy yo te maniganse pandan vakans fòse-a, pou okazyon fèt direktè-a.

Epoutan, semèn-nan pa te prale pase san yon ti sòs, san yon ti moso koukou rouj pou chanje-li koulè.

Nan chak klas, prefè detid-la te pase fè lekti yon envitasyon Depatman Edikasyon Nasyonal te voye fè tout lekòl, pou yo patisipe nan yo parad y'ap òganize pou fèt drapo.

Se konsa tout lekòl, depi nan kapital Gonbolyen-an jouk nan dènye rakwen anba bouk, te komanse prepare pou manifestasyon ki toujou òganize chak lanne menm lè-sa-a. Sa ou te tande-a, radyo ak televizyon, nasyonal ak endepandan, san konte teledyòl menm, te komanse fè piblisite. Gouvènman-an te egzije tout lekòl nan

peyi-a achte bèl inifòm plizyè koulè, pou egzibisyon-an ka pi bèl.

Se pa elèv-yo ki t'ape prepare-yo sèlman. Ouvrye, jounalye; menm patwon pa te rete bra kwaze. Yon ti kras kòb ki te sòti nan gwo dyakout komèsan-yo ake sousou moun k'ape seche Gonbolyen-yo, te sèvi gonbo pou rafrechi mal maske-yo nan kòkenn chenn òganizasyon fèt sa-a.

Nou pa bezwen wè jan fèt sa-a prale zwèl!

Nan granm maten jou dizuit me sa-a, yon gwo delegasyon ki te reprezante chak lokalite nan rankwen peyi-a te rasanble nan kapital-la. Chak ti gwoup te vini ak meyè majòjon-l. Epi gran zèl pitit bacha, pitit gwo zotobre nan bouk-yo vin make lepa douvan palè Gonboli-a. Nou pa bezwen imajine ki jan premye site Gonbolyen-a, foul-yo, te an plimdepan, an plimdezwa.

Ake tout koulè sa-yo, li fè-m sonje tab Tonton Zaka lè chwal-li ape remèsye-l pou kichòy li te fè pou li: bwèson, siga tout kalite ki sòti nan tout peyi; san nou pa blye Kiba, griyo, kabrit boukannen, bannann bouyi, bannann peze, diri blan, diri blan ak pwa jenwa, ak pwa nwa, mayi

boukannen, mayi bouyi, mayi moulen, mayi moulen kole ake tout sòt de pwa, jòn, nwa, wouj, vèt, pitimi... ble, ble varye,..., te fè kè tout banbòchè-yo kontan. Sou menm penpenp-la moun t'ap adousi kè-yo ak ti chanson zaka, bat men, frape tanbou. Foul-yo te an *zigindero*.

Sa ki te pi bèl-la, yon ti farinay lapli te vin tonbe. Sa te fè enpe moun kwè sete benedisyon Granmèt-yo-a; enpe menm te pran sa yon lòt jan. Nan tout peyi-a moun, t'ape pase penso kontantman douvan kay-yo, paske se te lavanjou fèt-la. Tout lekòl te fèmen. Direktè-yo te bay konje pou pèmèt tilèzanj-yo byen dispoze demen.

Nan tout estasyon radyo ak televizyon, repòtè-yo, jounalis-yo te nan netwaye aparèy ak zouti. Se pa ti kras zafè. Je wont je, tout bagay-sa-yo te trò piti pou yo te jennen peyi-a fonksyone nòmalman. Nan venn kapital-la, menm si san-an ki ape koule-a nwè, kè lanasyon ape bat bidip-bidap kòrèkteman: laj-li ? 180 zan sèlman; li jennjan !

Pandan tout moun te chita douvan radyo-yo ak televizyon-yo, nan lavèy o swa, vè sizè pou yo pran tansyon peyi-a, sibitman pwogram-la koupe san li pokò te lè pou nouvèl lakay. Je tout moun te brake

vap ! gran ouvè; tankou solèy midi sou mòn Tapyon. Tout zòrèy kanpe drip-vip ! tankou zòrèy lapen, tankou antèn marengwen nan fontyè Sendomeng, y'ape tann.

" En toute dernière heure..... FLASH.... En toute dernière heure.... FLASH.... Une étoile vient de se jeter sur le centre de la ville, ne laissant sur le pavée de la rue NATANDEYO, à proximité de la rue de la Révolution Dr. Fandubòkò, que des traces de squelettes humains et de fumée noire. Une partie de la rue, plus précisément de la rue NANGODE à la rue NOUGENBEYO, a été fermée. Elle sera mise à la disposition du public sous peu."

Ze pouri pete, òdè gaye; diòl alèlè kòmanse fè kòmantè. Bòlètmann menm ape dechifre liv pou yo chache konnen ki nimewo pou yo jwe dimanch nan tiraj bòlèt Sendomeng.

Dapre bòlètmann-yo se yon sèl bagay sa vle di: avètisman. Nan tout rakwen ou pase se yon sèl koze k'ape tripote. Genyen moun menm ki kòmanse kraponnen seryèzman. Epi tou genyen manman ki fè lide pa kite pitit-yo ale nan parad-la demen, espesyalman manman Bondyebon.

Mezanmi, zafè k'ape mangonmen anba chal. Genyen moman nan lavi yon peyi menm listwa pè; li menm chèche, gen de fwa, rale sòti. Koneksyon lyann panyòl ki ekziste tèlman elastik, tèlman anmè, li ka grate dyòl. Menm yon kout chita tande pa kapab kase, ale wè pou efase.

Se nan tout kondisyon ak tandans-sa-yo Gonbolyen-yo t'ape viv. Eske pou otan yo santimantal ? Epoutan vil-la t'ape mache. Zòt t'ape mande ki *boyo* ki nan zago-li.

Chak jou nan figi lemond, santimantal-yo ape jete tribilasyon; mizè listwa te sere pou yo. Ak yon ti je jouda tout zafè sa-yo te pase nan paswa zòt. Tout ti ma te seche nan mikroskop dòktè tèt bika, dòktè tèt kalbas. Yon sèl ti jounen te ase pou te bouche tout ti trou sou rout kraze zo, sou chemen kraze kò.

Apre yon jounen an mal makak, --- sa te pi enteresan --, zòt toujou gen kouray pou l'resevwa ti machann vyann-li ki pase chak fwa li konnen zòt bezwen ale ti mache. Demen se fèt, ti machann pase. Sa li gen pou l'achete, kòm dabitid, bijou, bèl ròb parizièn, bèl soulye italyen.

Tankou taptap sou Gran Ri, lè-a t'ape pase, segond yo t'ape kouri, lanse tankou si yo ta di: pye sa m'manje m'pa ba-ou. N'ape viv yon tan lezòm ape fè yon voum kòkenn chenn dekouvèt san yo pa konnen, san yo pa janm pran konsyans ravaj yo ka komèt alavironndede.

Zòt di gouvènman fè lagè; men lè pèp ap rele, kriye, rache, brize kont lenjistis, dechouke, koupe, boule rasin makout, koumava gwoten, se geriya, se kominis k'ap travay.

Pou yon moun ka satisfè anvi-l, li dwe konnen tèt-li jouk nan rasin. Kòmansman ake fen-an kapab on ti jan flou, ou ta menm di kache. Poutan yonn dwe toujou sonje se sèlman yon ti zenglen moun ki pafwa chape tèt-yo anba roulo miron mizè chen anraje ki rele lavi-a. Pi souvan, li charye moun ki pa konnen zantray-li tankou dlo charye fatra apre lapli fin tonbe sou Ri Timas ak Kalfou Lanmò. Tankou yon nèg save te di, lavi-a se twa vèb prensipal ki fè-li: *fèt, viv, mouri*. Yon lòt konosko menm te di plis pase sa. Li te ekri: *lavi-a fèt pou bat-li, men pa janm kite-l gen rezon sou ou, pa janm kite-l fese-ou atè.*

Gen de fwa n'ape plenyen paske li

bouskile-nou, paske li vonmi malediksyon sou nou. Men nou pa janm poze tèt nou kesyon poukisa nou rezinye anba sò-nou. Nou mennen tèt-nou tankou yon an afè k'ape jwe sourit ak matou ak avoka ki ape defann-nou-an. Epoutan sò-li te deja ekri nan fèy papye lò lajistis:

Yon jenn fanm trantan, te koupe nan plenn, ak
dyòl-li, tankou sizo, yon gwo bwadchenn.

Jenn fanm trantan sa-a, pou bokou
debranche bwa sa-a, yon sèl kou.

Jenn fanm trantan sa-a, vle fè chabon dife nan yon
twou pou fou, te boule bwa seche.

E jenn fanm trantan sa-a, sezi
Rekòlte sèlman plòt sann gri.

(Lè Pèdi.)

Sann gri, nou jwenn li e nou rekòlte sa toupatou; tribò-babò, nan lekòl, nan teyat, nan bal; ki pi rèd, nan politik tankou tik sou chen fou. Li parèt sou plizyè fòm, nan plizyè ang. Nou pran sann sa-a, nou maske tèt-nou, badijonnen kò-nou. Epi tou ak dlo nan je, nou bati sa nèg save-yo rele, chato an Espay. Se konsa, san nou pa menm mete

dwèt-nou nan maleng-nan, nan java-a, nou voye tout tikras lide nou posede, nan chèche solisyion pou tèt fèmal zagribay.

Zòt kondane, krisifye e menm touye pouli kapab santi-l alèz nan plat manje premye janvye: bannann kochon ak pwason davril. Aloske, anba tab-la anpil nan frè-yo ape mouri swaf, mouri grangou. Tout sa ki t'ape pase nan mitan dezè mizè pèp, zòt fè tankou l'pa te wè, malgre lalin te plenn.

Se te la tou yon marengwen te pike-l epi ki te fè-l voyaje nan peyi chen anraje. La; li te goute epi li te bwè vyann ak san yon mizè nwa kon lank, jouk li antere zo kònichon grenn pwomennen. Ou vle, m'ape ba- ou; si ou achte nan men lòt, m'ape touye-ou kèlkeswa kondisyon-yo. Se mwen ki pou mèt tèt-ou. Konnyè-a se tou pa-ou, bata, pitit san fanmi, ki sa ou vle?. Yon tikras nan dòb ak roti-a; malgre zòt, ake laj, kraze zo dwèt-ou, mètri yo tankou li fè Fekzil pitit moun nan ekzil, ake machin pou transfòme dechè:

Et, toi l'impalpable,
Incompris naissant qui existe
Quand te rendras-tu compte, coupable

Que le temps n'est plus propice
A des sommes fortuites ni complices
A des mots perdants ni marxistes?
N'écris pas la nuit noyée
Mais le jour ensoleillé.
La route est longue, épineuse....

Nofraje, nou frape chak jou, chak minit; ensatisfè, nou tout pa janmen satisfè nan yon fason kèlkonk. Sou latè gouvènè-yo toujou fè nou santi yo siperyè pase tout moun, ak yon jès oubyen yon pakala. Aloske se nou-menm, pèp, ki mete-yo kote yo ye-a.

Granchire sa-yo toujou kwè pèp se ze fele, epi tou yo se boul di. Pèp-la frajil se vre, men tansyon-li pa fasil pou pran. Kanmenm, Gonboli se pa Fiyèt Lalo. Pèp-li konn soufri se vre; men lè grangou bare-l tout bon, li vole gagè, sote baryè kay vwazen le dimanch. Li peye pran kantè pou peyi pèlen reken anmè, peyi *dappiyanp*. Si yo te konnen zòt te pral fè gason pouse tete, tete lasoufrans, yo ta rete lakay sèkle pou demen.

Soufrans pa dous se vre ah!
Tout ti trip lannigrit kè mare
Makònen byen di, byen rèd.

Timoun grangou
Chen pa souse zo
Panzou,
Pakala
Prenn fè pa....

Konsa lavi-a t'ape maspinen pèp Gonbolyen-an. Ake dan gryen, kè mare, zen-an te pete. Apre plizyè reinyon anba chal, Fekzil te parèt ake yon kominike nan radyo tele dyòl. Kominike sa-a te sanble ak yonn kanmarad-yo nan Kolèj Kanado-a te ekri lè yo t'ape manniganse revokasyon prezidan klas-nou-an. Pawòl-yo te di konsa:

ATTENDU QUE:
Le conseil de classe est pour la démocratie dans cette classe et qu'il lui est impossible de l'appliquer,

ATTENDU QUE:
Ce dit conseil de classe manque de poigne pour mener à bon port la philo,

ATTENDU QUE:
La majorité des élèves constatent que l'avenir certain de leur classe est menacé,

ARRETE:

ARTICLE I.

La dissolution du Conseil de classe et de son Président est de rigueur.

ARTICLE II.

De nouvelles élections seront décrétées.

ARTICLE III.

Le mandat de ce conseil prendra fin à la rentrée, le 7 Janvier 1981.

ARTICLE IV.

Un rapport détaillé des projets en cours de réalisation et à réaliser sera remis au nouveau Président et au Conseil élu.

ARTICLE V.

Les nouvelles élections auront lieu le premier jour de la réouverture des classes, soit le 7 Janvier 1981.

Faites à la Philo du Collège Canado Haitien le 21 Décembre 1980. Pour la destitution, les élèves suivants s'adhèrent:......

Se te konsa fransè-a di: "le bon vieux temps !" Nou t'ape goumen, yonn t'ape takinen lòt, men yonn te renmen epi respekte lòt. Pa gen yon *awoutsaydè* ki kapab di nou pa te konnen kòman pou nou te itilize tan-nou. Anpil lòt kanmarad te pase nan kolèj-la anvan nou. Enpe nan yo te ede moun ki malere, espesyalman sa ki t'ape mouri kwachyòkò. Bò kote pa-nou, non sèlman nou te lonje men ede frè-nou-yo, nou te travay andedan konsyans-nou tou. Nou te antann nou ase byen; yon te chèche konprann lòt. Tout sa m'ape rakonte nou la-a te mirwate nan albòm souveni nou te fè, anba yon ti panse prefè detid-la, Frè Lompre, te ekri pou nou. Men ki jan koze sa-a te pati:

"....Pourtant, vos professeurs de Canado comptent beaucoup sur votre courage, sur votre bonne volonté, sur votre honnêteté et sur votre fidélité aux bons principes qu'ils vous ont inculqués

et vous assurent qu'ils continueront de vous guider, de vous aider, de vous conseiller dans votre cheminement d'un oeil attentif et intéressé, et qu'ils tenteront de segonder vos nobles efforts pour que cette journée vous réserve aussi des joies, des consolations, des espérances et des succès bien mérités...."

Sepandan, anbisyon ake jalouzi gen pou vlope kè sakristen dèyè lotèl. Relijyon gen pou miltiplye plis ankò; e anvi komande, anvi aktè menm, gen pou li simaye chalè rayisman nan mitan frè ake sè; nan mitan pèp ak dirijan. Tè-a gen pou li tèlman di, jadinye ki plante boujon flè wòz gen pou rekòlte lalwa. Se byen. Zwèzo volay, gwo pat, gwo grif va vole lesyèl jouk la poze zago-l sou pye palmis boure ak ne mizè. Men chat konnen rat konnen, zèktègèdèk gonbolyen a wè klè.

Konsa, tout rèv-yo a va reyisi. Chak fwa pou pèp Gonbolyen-an fè yon pa an avan, se yon rankont li fè ak yon makout ki pa fè lòt zafè pase kraze, dechalbore nèg ti lespri. Bagay sa-a pa dwe fè yonn nan nou sezi; paske tout moun konnen menm si se pa yè Gonbolyen te kase, kraze, brize chenn lesklavaj, konesans lespri pèp sa-a nan kesyon politik-la sanble ak konesans timoun tuitan. Yon vrè

politisyen wè e tande regle zafè peyi-li avan li panse chaje makouti-li. Dimoman kritè sa-a pa respekte, jèm mikròb sa-yo ki pote kansè sa-a nan peyi Gonbolyen-yo ape toujou egziste.

Lemond chaje ak kouto de bò, kouto famasi se vre. Men ake yon ti kanmizòl ble e rouj tout kouto de bò gen pou defile epi vole gagè. Lè-sa-a fèt non sèlman pral zwèl, li pral bel tou.

Vye de prèske desan zan, Gonboli toujou frape lespri istoryen, grandizè, nèg save ake yon kòkenn chenn pase. Men an menm tan gen yon bann zak vanyan granmoun lontan-yo te konn komèt. Pitit-fi Manman Ginen, li toujou foure ti dwèt-li san konplèx, chak fwa li febli, nan twou je manman-l jouk li souse ti dlo sale ki ape koule. Se lè sa-a, atò li wè enpòtans lèt manman-l ake lang manman-l.

# LANG MANMAN-M

Sirèn konpayi elektrik sonnen; li 7 è. Sou tout lakou lekòl aktè ake aktris-yo te prèske fin rasanble. Prezidan chak klas oubyen pwofesè-yo te fè apèl pou wè ki moun ki pa te prezan. Tout moun ki pa te la te gen pou resevwa yon pinisyon demen. Pinisyon-an se pou absan-yo ekri de mil fraz. Paran-yo dwe siyen. Men ki jan fraz sa-a te pati: "Je dois participer aux affaires de mon pays, de ma patrie à coeur joyeux."

Lòtbò barikad-la tout ti poupe Marijàn t'ape siye labanyè ak pankat piblisite san konte envokasyon chante sikonstans-la ki te sòti konsa:

Drapo-m se san-m
Voye-m monte-l
Fè-l bat nwaj mizè
Jouk mwen mouri
Pou l' ka wè fyète lanmou
Granpè-m ak granmè-m ki kaba.
Drapo-m se san-m
Peyi-m, de je-m se ou
Y'a tande! y'a tande! o!o!
Lò ou fin bat fyèl
Lazil fyète lanmou
Granpè-m ak granmè-m ki kaba.

Nan wout ki mennen nan lotèl peyi-a, Lagonbolyèn chante rasanbleman te san grate tèt; li zongle santiman kè tout ti lèzanj-yo ki t'ape suiv direksyon ponyen moun-yo t'ape fè-a. Pa gen kote pou pike zepeng sou wout-la.

Moun te fè mikalaw; alaronbadè ti kay pay tankou zèl ravèt foumi fou ape charye. Zagribay majò jon ak labanyè nan mitan plòt. Ti plòt moun koyo ape jwe yoyo ak baton Papapyè. Balendjo bòt

boyo ape sele chwal tankou tanbou k'ape sele ren ti konmè aronya douppendoup. Malgre tout sa ki te pase lavèy oswa, pi fò moun te sòti pou yo ka wè si sa bòlètman-yo te di-a se te vre. Nan peyi sa-a, prediksyon yon bòlètman vo plis pase pawòl monseyè Selimenm.

Mizik te gaye, kolonèl Babankou sou poto, fyèl-li pete; li pèdi lavi-l. Enpe moun te kenbe soulye-yo nan men-yo. Genyen sa menm ki te plye sandal bata, sandal boyo-yo epi yo foure-yo nan pòch dèyè kanson gwoble-yo.

Atmosfè ki te genyen sou plas Libète-a te fre. Miksaj kouch
sosyal te defye tout antagonis nèg save ak kekeke. Se konsa pèp
Gonbolyhen-an te reini jou sila-a. Nèg lavil ake nèg lakanpay te
fè yon sèl pou yo te jete, ake twa kout kleren, twa kout dlo, de
ponyen diri, mayi grye ak pistach grye, vyann kochon, vyann kabrit,
vyann volay sou tèt nèg Ginen pou lave chapo san eriye nèg Lafrik.

Tankou yon bon tafya ka dous nan gagann,

minit-yo t'ape pase. Zegwi revèy katedral-la, yo la, kwè-m si nou vle, fè tankou yo te di yon pawòl majik: "Pye sa m'manje ..." Jouk zegwi-yo, te anksye pou yo te konnen sa jounen rich ake bèl koulè sa-yo te pral machande. Koulè sa-yo te fè-m sonje kanaval na peyi-mwen Ayiti. Nan Opalè ke yo te plase sou lotèl-la pou sikonstans-la, dekore ake koulè drapo peyi-a, yon vwa t'ape anonse rantre konpè enpòtan-yo sou estrad-la. Li te fè onzè edmi.

Chèf deta-a te fèk sòti asiste te deum ke bòkò katolik-yo te chante nan katedral-la. A sèt sèzèr, nèg gwo tèt-la akonpaye de premyè dam-la ape grese aparèy dijestif-yo. Pandan tan sa-a, deyò-a, vwa lepandye ape mande anraje nan preparasyon aparisyon prezidan-an ak madanm-li. Men ki jan li te fè entwodiksyon-an:

"Depuis l'antiquité, (yon silans sèkèy benyen popilas-la) l'avènement d'un homme à la magistrature de l'état a toujours été un fait historiquement respecté. La Chine a connu Mao, les Etats Unis, Ronald Reagan et la république ... d'Haiti, Antoine Simon... pour ne citer que ceux-là. Chacun d'eux s'était fait différencié personnellement et politiquement.

Aujourd'hui, peuple Gonbolien, à l'occasion de

la création de notre emblème national, son Excellence M. Ya Tande, (misye fè yon aparisyon brip sou podyòm-nan ake madanm-li **** man Mapfè sou aplodisman trè gra piblik-la,) vous livrera dans quelques minutes son discours atténuant. Il ne me reste qu'à céder le microphone à son Excellence le Ministre de l'Education Nationale, Mr. Nèg Savé."

Yon dezyèm aklamasyon elastik frape tande peyi-a ankò pandan ke, avèk tèt-li demi bese, Save ouvri de fèy papye blan li rale nan bò gòch vès rechipanyi blan gri-li. Epi li kòmanse pale nan yon ton grav:

"Excellence Mr. Le Président à vie de la Républiqe, Madame la Première Dame de la République, Officiers Civils et Militaires, Distingués Représentants des pays amis, Mesdames, Mesdemoiselles, Messieurs".

Li pran yon tipòz, epi li kontinye:

"Un bicolore, une voix, une patrie, un peuple; aujourd'hui réunies, toutes les forces vives de la nation gémient sous le poids d'un amour patriotique qu'illlumine cette explosion de joie, juste pour atirer la bénédiction de nos ancêtres; et plus particulièrement du père de la patrie. Un siècle s'en est allé, un autre emprunte déjà le chemin de non-retour. Ils

ont vu naître tant d'histoires et submerger tant d'héros que, demain encore, le mystique historique cllassera dans ses archives divines".

"Voilà pourquoi, la fierté qui nous enflamme, cette fierté d'être les premiers de notre race à rejeter au fil des ans toutes sorte de discrimination qui la rongeaient".

"Mmes, Mlles, Mrs., Officiers civils, et Militaires le devenir d'une nation dépend de la force idéologique du peuple et de tous ceux chargés de la protéger. Depuis plus d'une décénie la sureté de l'état que nous assumons montre bien notre devouement pour un meilleur lendemain. Corps et âme la nation est confiante et la jeunesse, debout, est éprise. En cette dernière, vous avez mis toute votre confiance, Excellences, et une fois de plus elle veut vous prouver qu'elle ne restera pas indifférente. Les exhibitions qui vont suivre, Excellences, vous montreront bien l'attachement du peuple à sa patrie et à votre concepte politique. Merci".

Sa ou tande-a, vaksinasyon twonpèt ake senbal, melanje avèk bat tanbou eliminen tout ti jan kazwèl aktè ake aktris sou zèb vèt gwo kay blanch-la. Timoun kou granmoun ape detire depi nan tèt zòtèy rive jouk nan dènye branch cheve tèt milatrès, marabou ake tèt grenn. Nan yon ti kwen

adwat, mizisyen-yo ape grennen nòt. Lòt bò-a menm, mesye radyo avèk televizyon-yo prèt pou pran dife. Genyen menm ki blye si se repòtè yo ye. Timoun yo an premye prale bay ekzibisyon pa-yo. Toudabò se tou elèv kay frè. Ti mesye sa-yo, abiye an ble ak senti wouj, jòn, vèt, nwa, kòmanse ap mache opa. Fanfa palè-a ap jwe yon mizik ki mache nan san depi se moun; ale wè pou ti lèzanj-yo menm.

Ti Kòk ape pase yo lòd tankou ti chèlbè douvan rejiman nan parad: -En, de, ...en, de ..., Depa zagòch, depa zadwat ... ann avan... ...an..an...mâch. Se gwo zen. Tout asistans-la tonbe bat bravo tèlman ti mesye-yo fè bagay-la byen. Konm si ou ta di se Djaki. Se te yon gwo fanatik Racing Haitian Club tout moun te rele Djaki; ou pa bezwen wè jan timoun sa-yo chèlbè paske se Djaki an pèsòn mwen te wè devan-m. Yon lòt moman yo deside dekri yon manman piramid nan fòm matrikilasyon peyi-a.

Apre timoun kay frè se va tou timoun lise. Tankou Koupe Kloure di nan mizik-li-a: "Ki ès ki te la avan; rantre, lesuivan". Ti mesye lise, ti jennonm kay pè ak kay frè, ti medam kay mè te evolye, fò ou di se ròkèt pwofesyonèl Redyo Siti

nan Mannatann. Kon timoun sa-yo fin evolye, se va tou lòt gwo zotobre, gwo makouti ki va montre kòman ti bourik-yo chaje.

Van t'ape vante byen dous, byen rilax anba yon solèy apik. Pa gen yon moun ki sonje sa ki te pase lavèy. Pa gen moun nonplis ki gen lide sa ki te prale pase yon lòt moman. Yo tout te absòbe nan pèfòmans avèk bèl bagay ki t'ape fèt devan yo-a. Ou mèt di sa ou vle depi tanbou frape tout ti plim nan kò Gonbolyen kanpe. Se santimantal; yo blye menm kò-yo nan moman-sa-yo. Se sa ki fè tout moun nan peyi zòt menm, san konte koumava gwo makout nan mitan yo-a, konprann ke manman-yo te koupe kòd lonbrit-yo ake moso mizik.

Sou tout kò syè t'ape koule, fò ou di se lapli sezon. Sa ki t'ape souse pipòp ake ti krèm kenz t'ape niche pou rafrechi lizyè gagann-yo. Nwaj-yo menm t'ape vin pwès tankou po krokodil, nwè kon madigra Lisifè. Tout sa fè-m sonje seremoni Bwa Kayiman: laprètrès, gwo kouto-l, gwo kochon nwa-a, dekò mistik kote yo te ye-a. Tout zafè sa-yo te kreve yon tablo istorik kote asistans-la t'ape kouve mizè fose-l.

Tankou nan tout gran reinyon nan gran lakou san kouvèti, aparèy mizik yo pa te fonksyone menm

jan-an ankò. Sepandan, tansyon santimantal-yo te kòmanse chanje. Moun bon tèt-yo te tanmen sonje zetwal ki te file-a nan ri Nagenbeyo-a, ake pwonostik bòlètmann-yo.

Grenn pa grenn moun t'ape disparèt. Gwoup moun ki te egziste tankou makòn zonbi te vin tankou kabrit ki pèdi mèt; tankou chen fou ki santi chwan. Yo pa konn kote yo prale; ni yo pa konnen poukisa yo t'ape kouri. Sa ki te genyen fo cheve ke chwal pèdi latche-a; sa ki te sou baton kraze rak kon milèt nan savann. Yonn nan moun-yo ki nan asistans-la, Balendjo, mande: "Sa yo genyen y'ape kouri konsa-a". Yon lòt reponn: " Mokrasi ki nan dèyè-yo, wi".

Ti paròl ou tande-a ki te koze nan foul-la te gentan rive nan bouch mesye televizyon-yo. San bri san kont, yo gaye nouvèl-la nan peyi-a. Tout moun ape kesyone eske li fou, osnon eske se nan makout yo foure-l.

Jwèt makout-la se lè yo mete yon moun nan yon sak. Yo mare sak-la jouk anba bra-li avèk yon gwo kòd, epi yo mete ti jwèt zam ake oto, ake ti sak lajan pou moun-nan kouri pou l'pran-l. Lè konsa yo mete plizyè moun sou liy, sa k'rive avan-

an te mèt pran pri-a. Mezanmi, men poukisa moun-yo t'ape kouri-a. Se yon pwoblèm kominikasyon ki te kreye ravaj sa-a nan popilasyon Gonbolyen-an. Se konm si ou ta di se lè siklòn David te pase Ayiti, osnon siklòn Igo te pase Jamayik.



*Sa-a se yon ti kras*
*Nan krèm kanmizòl-la*
*Ke m'ape bay sè-m*
*Gèda ake mari-l, Djo.*

*Jenn moun marye-yo,*
*Nou mèt goute-l! Kwèm.*

*Mesye, Medam, Lasosyete, Bonswa:*

Nan yon tiliv poèm Michelet Divers te piblye, li te ekri:

*"J'enfante de mes voeux la sève des lendemains*
*A l'image des saisons vertes*
*Et versant leur rosée*
*Sur l'errance et la détresse*
*Du rêve au coeur."*

Non tiliv sa-a se *"Sérénade pour une nouvelle lune"*. Se konsa aswè-a mwen ta renmen di serenad mwen ekri pou Gèda ak Djo-a; se pa nan pwezi, men ak detwa grenn ti mo nan lang manman-m-nan.

Mezanmi moun-yo, avan m'ale pi lwen, m'ape di nou yon kòkenn chenn mèsi pou vini nou vini yon pakèt ak yon bann, tanpe Gèda ak Djo ake sipò sosyal sa-a aswè-a. Yo prale bezwenn-li anpil. Paske ti chemen sa-a yo prale kannale-a, kon nou konnen, chaje ake pikan kwannan, sab mouvant anba pay; e ki pi rèd, tripòtè ake dyòl alèlè. Se pou sa mwen vle rale kònen fèy zòrèy-yo aswè-a.

Dadou, Djo: tout sa k'ape fèt-la kounye-a se reve n'ape reve. Wi, rèv-la bèl, chaje ak bèl zòtolan, wanga nègès ak konpè pan anba rechipany;

bèl plat kreòl ak lavalas kleren pou tout moun sou.

Jodi-a se fèt, demen se va petèt kalvè; kalvè lasoufrans. Konsa tou, gran rivyè kontantman ka lave figi malmennen jouk nan kè rasi.

Dadou: Ou se yon sèl ti fi manman-n genyen. Yon sèl sè nan mitan twa gason. Nou tout renmen-ou anpil, tankou de je ki nan tèt-nou. Si gen de fwa mwen aji pi rèd pase Rwa Kristòf, se pa fòt-mwen. Se santiman, lanmou ak ladwati ki pouse-m. Epi tou, se pou mwen kapab si ou kanpe fyè tankou Sitadèl-la nan tèt mòn Milo, chak fwa ou fin reve kon aswè-a. Konsa, move tan pa ka fè-ou pè; lougawou gran chimen pa kapab fè-ou kouri. Men kan-menm pa blye nan chimen lavi san lasajès ak lerespè yon fanmi pa ka wè lè solèy-la ap leve.

Dadou, Djo: Deyò-a pa fasil, paske n'ap viv nan yon sosyete chaje ak touman, dezespwa, maladi ak grangou. N'ap viv nan yon sosyete yonn ape lonje dwèt sou lòt; yonn ape touye lòt. Lè ou pa konnen zòt ba-ou pwa grate, lè ou trò konnen zòt pete je-w. Deyò-a pa fasil!.

Pa jwe ake boul pik Batravil-la, ni koute serenad Michelet Divers-a. Ti sak mab-nou nan

men-n, nou chwazi boul pik pa-nou. Radyo-nou nan men-n, nou koute, danse mizik pa-nou. Ak konsèy sa-yo, plis lanmou kòd fanmi-n, zetwal-nou va klere jouk nan Twou Foban; jouk nan Twou Koukou kote solèy pa janm klere.

Mesye, medam, lasosyete: an nou leve vè-nou, an nou trenke vè-nou pou n'swete Dadouake Djo bòn chans ake byenveni nan kòkenn chenn klub sa-a yo fèk rantre-a: Klub Moun Marye-a.
Mèsi.



Manman-m te pouse-m Okap, le 7 Janvye 1958. Nan Okap mwen komanse etid primè kay frè Enstriksyon Kretyèn jouk nan klas mwayen (2) de.

Akòz yon chòk mwen te pran nan jenou pandan m't'ape jwe foutbòl, paran-m te vwayaje ake-m pou Pòtoprens kote dòktè-yo te entène-m nan Lopital Jeneral. Nan Lopital sa-a mwen te sibi kèk operasyon nan jenou gòch.

Apre kèk ane mwen kontinye klas primè nan Repiblik di Liberya ki te nan Enpas Lavo, Bwa Vèna. Se te sou dirèksyon Frè Sakre kè sa-yo mwen te pase egzamen sètifika klas primè. Pou klas segondè menm, mwen te konplete-yo nan Kolèj Kanado Ayisyen, Turjo, toujou sou direksyon menm frè sa-yo nan Pòtoprens.

An 1981, apre m'pase egzamen filozofi, mwen te pran konpozisyon Lekòl Medsin; mwen pa te pase. Mwen vwayaje pou peyi Tonton Sam kote, apre anpil tribilasyon jenou sa-a fè-m pase, mwen pran yon diplòm Bachelye nan Syans Chimik. Se te an 1988, nan inivèsite New York State, Platsburg.

# DELMA

Solèy-la lè l't'ape kouche
Tente nan yon koulè mang rozali
Po danfans vyei mwen
Ake mizè nwè chagren.
E, tankou yon simityè animen
Ak bwa koryas
Bouke flè dous
Kouròn tyèd
Epi mab fom antik,
Dèlma te chita la,
Akoupi nan pye-mwen.
Kote moun fè lanmou; ou konnen!
Kote moun rayi moun; pa di-m!
Kote ki gen mizè; se vre!
Ah!
Mò vivan!
Kote nou prale?
N'ape swiv solèy-la
Gwo Dimanch sa-a
A sèt sèzèr
Ake rechipany jou sa-a
Bòt san lye, soulye
Kadans plakatap jou sa-a
N'ape pati!
N'ape swiv solèy-la

Ki prale fè yon kabicha
Ah! bann san konprann
Chalè vinèg-li-a
Asezonnen kè papye-m
Kè tounen-ou
Kè lèt kaye-n
Lonbraj tèt gridap aswè sa-a.
E kòbiya-yo, boure ak kadav
Ak mò pa tankou tout mò,
Pèdi tralap-tralalap
Douvan pousyè espwa paradi
Pou prèt ki sèvi ak lakwa
Pou pitit baron,
Ake mizik koral-yo
K'ape chante paròl
Grangou-yo
Meprize-yo
Maltrete-yo
Anba yon syèl chaje ak zetwal
Yon syèl k'ape klere filyè
Espwa
E Dèlma te akoupi la
Simtyè animen-an
Kote san chapo ap vwayaje
Timidman
Sinikman
Sibitman

Yon chwèt te chante
Yon mouche te pike-m
Jouk pou l'te di-m
Nan yon vwa kròkmò ke
Jodiya se dimanch
Yo pa resevwa mò.

Delmas, 1980.

## JWET MO JWET

Pale pou blofe
Aji se enpoze
Pale, aji se afime
Blofe pou enpoze
Enpoze pou blofe
Blofe pou afime
Afime pou blofe
Enpoze pou afime
Afime pou enpoze
Jwèt mo
Mo jwèt!
Pale pou blofe
Aji se enpoze
Pale, aji se afime.
Sa k'manke kontinye
Ya kole!

# JEU DE MOTS

Parler pour bluffer
Agir c'est s'imposer
Parler, agir c'est s'affirmer.
Bluffer pour s'imposer
S'imposer pour bluffer
Bluffer pour s'affirmer
S'affirmer pour bluffer
S'imposer pour s'affirmer
S'affirmer pour s'imposer
Jeu de mots!
Mots pour jouer.
Parler pour bluffer
Agir c'est s'imposer
Parler, agir, c'est s'affirmer.



# LANG MANMAN-M

*à Felix Morisseau-Leroy*

Van vante nan ti chimen
Desann wete chalè,
Chalè gran chimen
Chalè gran lizyè.
Van vante nan gran chimen
Maske koulè wanganègès
Dechire pwèl zèl
Vwa manman-m ban-mwen.
Lè l'lè pou l'pase
Pil plòt kwasan chèche kase
Pye nèg Ginen
Ake voum panyen chagren.
Rosinyòl kale boul je-li
Gwo jounen pye lasigal kase
Ake jaden kreyòl madichon
Anba tonnèl zobop pichon.
Pran kouray, pa kwè vye frè;
Ti tak lajwa nan gòdèt kè
Kokobe grangou twa jou
Pouvwa nèg bakoulou.
Nan kannal koridò kè-m
Chante lang manman-m fè-m
Toupizi jèm mikròb zòt

Toupizi jèm mikròb zòt
Anba fèy twa kalòt.

Tampa, 12 desanm, 1988.



# KAZAK

Pa gen lavi, pa gen anvi
Anvi tete madan blan
Manje jenn jan gwo po
Se pa jodi.
Se pa jodi-a sèlman
Ke nèg kaki mal fagote
Plede fòse ak plon gaye
Nan lalwèt mizè grangou-n, vye frè!
Lòbèy, chwan mal tranpe
Mal lave.
Se pa ayè sèlman
Ke nèg an jòn mal pentire
Chèche kole ak plon gaye
Sou eskelèt po mizè grangou-n
Vye frè!
Etikèt, bwat fatra
Movèz odè.
Se pa jodi! Se pa jodi-a sèlman
N'ape rele, mande bèl-mè
Pou l'fagote ak pit sire
Kòd zantray peyi-n ak
Ayisyen k'kwè-a
Zafè-n va alèz
Anba eleksyon lwa
Kote-n disparèt kazak;

Kazak move laron
Sousou mal fagote
Lepandye mal pentire.

Tampa, 7 avril, 1989.



## DELMAS

Le soleil en se couchant
Teintait d'une couleur d'azur
Ma peau d'enfance vieillie déja
De misères et de chagrins noirs.
Et comme un cimetière animé
D'abres coriaces
De bouquets doux
De couronnes tiėdes
Et de marbres périptères,
Delmas était là,
Assoupie sous mes pieds.
Lieu d'amours; qui sait!
Lieu de haine; sans doute!
Lieu de misères.
Ah!
Les "*morts-vivants*"!
Où allez-vous?
Vous suivez le soleil,
Un dimanche à pareille heure
Avec l'habit de ce jour,
Les souliers, la démarche du jour!
Vous partez!
Vous suivez le soleil
Qui part pour un petit somme,
Ah! les "*san konprann*" !

Sa chaleur vinaigrée
Assaisonne mon coeur perfolié
Votre coeur tanné
Leur coeur zombifié
A la lueur du soir kalbende.
Et les *"kòbiya"* bourrés de cadavres,
De morts pas comme tous les morts
Se perdent tralap-tralalap
En laissant la poussière d'un Paradis
Aux prêtres de la croix,
Aux fils de baron,
Que le choeur scandait
Sous des reliques amères
D'affamés
De méprisés
De maltraités
Sous un ciel étoilé, éclairé
Un ciel, où
Des rayons lunaires
Vous trempent d'espoirs et,
Delmas était là
Ce cimetière animé où
"Sans chapeaux" voyagent
Timidement,
Cyniquement
...*"Sibitman"*.
Une chouette a chanté,

Une mouche de nuit m'a piqué
C'était pour me dire
Par la voix d'un croque-mort
Qu'aujourd'hui était dimanche
On ne reçoit plus de mort.

Delmas, 1980.



Manman-m te pouse-m Okap, le 7 Janvye 1958. Nan Okap mwen komanse etid primè kay frè Enstriksyon Kretyèn jouk nan klas mwayen (2) de.



Akòz yon chòk mwen te pran nan jenou pandan m't'ape jwe foutbòl, paran-m te vwayaje ake-m pou Pòtoprens kote dòktè-yo te entène-m nan Lopital Jeneral. Nan Lopital sa-a mwen te sibi kèk operasyon nan jenou gòch.

Apre kèk ane mwen kontinye klas primè nan Repiblik di Liberya ki te nan Enpas Lavo, Bwa Vèna. Se te sou dirèksyon Frè Sakre kè sa-yo mwen te pase egzamen sètifika klas primè. Pou klas segondè menm, mwen te konplete-yo nan Kolèj Kanado Ayisyen, Turjo, toujou sou direksyon menm frè sa-yo nan Pòtoprens.

An 1981, apre m'pase egzamen filozofi, mwen te pran konpozisyon Lekòl Medsin; mwen pa te pase. Mwen vwayaje pou peyi Tonton Sam kote, apre anpil tribilasyon jenou sa-a fè-m pase, mwen pran yon diplòm Bachelye nan Syans Chimik. Se te an 1988, nan inivèsite New York State, Platsburg.